**Här Schlechter, Dir gitt mëttlerweil op déi 103 Joer duer an dach hutt Dir bis virun engem Joer nach an Ärem Haus um Lampertsbierg gewunnt a geschafft!**

Jo, ech sinn net esou kéng, drun ze denken. Ech weess net: Kréien ech se nach eng Kéier oder muss ech virdru goen? Et ass awer egal ...

**Dir sot, Dir zeechent net méi?**

Jo, ech zeechnen och net méi. Meng Fangere sinn net méi esou geschéckerlech. Déi maachen net méi richteg mat.

**Gëtt et dann eppes, wat Iech och elo nach, mat honnertzwee Joer, ëmdreift ?**

Am Fong hat ech an der Kopp, fir nach e Buch mat Geschichten erauszeginn, awer ech sinn nach net esou richteg do dran. Ech hunn nach Saachen an den Tiräng fonnt, al Manuskripter an esou, an elo muss ech mol kucken, ob dat wierklech wäert ass, veröffentlecht ze ginn. Et ass nach ganz vague. Soss beschäftegen ech mech hei mat Bicher liesen, Kreuzworträtsele maachen, Zeitung liesen, Sprooche studéieren ...

**Sprooche studéieren?**

Jo, ech sinn am Moment amgaangen, e Buch op Afrikaans ze liesen.

**Op Afrikaans?**

Jo, ech schwätzen hollännesch, well ech am Krich zu Rotterdam verstoppt war. Afrikaans ass eng ural hollännesch Sprooch, déi d'Bure geschwat hunn, wéi se a Südafrika komm sinn. Dat waren ongebilte Leit, Baueren an esou, an déi hu schonn eng gelunge Sprooch geschwat, déi se deene Schwaarze bäibruecht hunn, an déi hu se nach vereinfacht. Awer dat ass haut eng offiziell unerkannt Sprooch. Ech hu mat zwee Kannerbicher ugefaangen, Billerbicher mat engem kuerzen Text dobäi, an dunn hunn ech dräi Bicher gelies, déi ganz interessant waren an elo hunn ech dat véiert amgaangen. Dat ass awer e ganz deprimanten Text, well et geet nëmmen ëm déi Zäit vun dem Sklaventum deemools. Dat ass vun engem Mann geschriwwen, deem seng Urgrousseltere selwer Sklaven haten. Hie léisst Sklaven zu Wuert kommen, déi hiert Liewe beschreiwen. Ech kann net méi wéi eng Säit liesen, da muss ech zoumaachen, well dat reegt mech op.

**Dir selwer hutt virun enger Rei Joren an den zwee Bicher *Wéini kënnt fréier erëm*? an *De Pol muss an de Krich* Är Erënnerungen iwwer Äert laangt Liewe veröffentlecht. Ënner anerem gëtt een doranner gewuer, datt Är Kandheet vun engem Ongléck markéiert war, an zwar ass Äre Papp, den Dichter Demy Schlechter, ganz fréi verstuerwen...**




Jo, deen ass gestuerwen, do hat ech zwee Joer. An hien hat der 39. Dat war, wéi d'Gëlle Fra ageweit ginn ass. Deemools waren d'Leit eng Kéier richteg geduscht ginn duerch e Schluet, dee komm war, an hien hat doropper hin eng Longenentzündung kritt, an no e puer Deeg war e fort.

**An du war Är Mamm eleng.**

Meng Mamm war dunn eleng, ouni Revenu. Vu wou soll e Mann vun 39 Joer och eng Pensioun hunn? Besonnesch, well en och nach selbststänneg war. E war keen Employé, e war Geschäftsmann. En hat e Kaffisgeschäft an der Stad. Et war kee Revenu do. Iwwerhaapt näischt. Meng Mann souz do mat fënnef Kanner, a glécklecherweis ass menger Mamm hir Schwëster, meng Tatta, agesprongen. Déi huet eigentlech d'Roll vum Papp iwwerholl. Déi huet bei Brasseurs am Kleedergeschäft an der Groussgaass geschafft an huet eng Pai an d'Haus bruecht. Déi Tatta huet ons mat duerchgeholl, bis mer selwer al genuch waren, fir schaffen ze goen. Ech war dee Jéngsten, meng Schwëster war dat Eelst. Déi war zéng Joer méi al wéi ech an ass mat 17 Joer schaffe gaangen. Als Sekretärin bei engem Notaire oder sou. Meng Bridder, déi dertëscht waren, sinn och no an no méi al ginn, sou datt déi och konnte schaffe goen. An du ware mer iwwer de Bierg.

**Géift Dir soen, datt Dir aarm waart oder et finanziell schwiereg war, fir iwwer d'Ronnen ze kommen?**

Et war schwiereg, mee ech muss d'Kap ofdoe viru menger Mamm. Déi huet di Affär do gemeeschtert. Ech froe mech nach haut, wou se déi Kraaft an déi Energie hiergeholl huet. Si war optimistesch bis dorthinaus. Owes hu mir zesumme gesongen a Kaart oder Millche gespillt. Also déi Famill huet zesummegehalen, an trotzdeem si mer fréi geléiert ginn, op eegene Féiss ze stoen – forcément. Als klenge Bouf hunn ech meng ganz Fräizäit an der Strooss verbruecht. Ech war e Gaassebouf. Esou huet jiddwereen no sech gekuckt, awer wann et drop ukomm ass, hu mer zesummegehalen. Mee mir si gewinnt ginn, selbststänneg no ons selwer ze kucken an dat ass och eng schéi Saach, déi mer geierft hunn. Wann et och keng Millioune waren - dat ass appreciabel!

**Är Mamm huet also dofir gesuergt, datt keng schwéier Atmosphär war an der Famill?**

Et war alles selbstverständlech. Dat, wat mer net haten, dat hu mer net vermësst a mir sinn awer grouss ginn a meng Mamm war ëmmer gutt gemutt. Si hat mech als Jéngsten natierlech bestänneg um Läpp hänken. Si huet mech mat op de Maart geholl, zweemol an der Woch, fir akafen ze goen.

**Géift Dir soen, datt Iech déi Zäit gepräägt huet?**

Jo. Mee ech betruechten déi Zäit als e Coup de chance. Fir mech a meng Gesëschter war dat éischter eng Chance wéi eng ongléckslech Situatioun. Et ass ni gestridde ginn. Dat heescht, ënner ons als Bouwen - dat ass eng Saach fir sech: Mir hunn ons och alt mol zerklappt! Mee an der Famill war ni Sträit do an Optimismus ass grossgeschriwwe ginn. An et war net nëmmen deemools, wou ech Chance hat. Ech hat a mengem ganze Liewe weider näischt wéi Chance.

**Chance?**

Ech war am Kolléisch, well mäi Brudder Ger och do war. Ech hu geduecht: Wat dee mécht, dat maachen ech och. Wéi ech de Passage-Examen hanneru mer hat, huet et geheescht: Jo, wat elo? Méchs de elo deng Première virun oder muss de dech elo decidéieren, wat s de méchs? An ech hu mäin Zeecheproff ëm Rot gefrot, well fir mech stoung et scho fest: Ech misst e Beruff ergräifen, dee mat Zeechnen a Molen ze dinn hat. An de Professer huet gesot: Lauschter mir no, géi an d'Handwierkerschoul a mell dech an der Klass vum Baufach un, also Architektur an technescht Zeechnen asw. Ech konnt mir guer näischt dorënner virstellen, mee ech si blannemännerches dohinner gaangen, well ech mech iwwerzeege gelooss hat. An dat huet mir ni leedgedoen. 't ass eng ausgezeechent Schoul gewiescht, déi och haut nach besser ginn ass. Dono hat ech Pech, well ech wollt Architekt ginn. Mee dunn ass de Krich komm, ech sinn agezu ginn. Äddi, Architekt! Du war dat eriwwer.

**De Krich huet also verhënnert, datt Dir Architekt gi sidd?**

Jo, deen huet mer e Stréch duerch d'Rechnung gemaach. Mee déi Chance, déi ech éinescht ernimmt hat, déi war, dass ech bei de Preisen op eng Plaz koum, wou ech ni eng Front gesinn hunn. Ech war beim technesche Personal vun der Luftwaffe an ëmmer op Flughäfen dorëmmer - wäit vum Schoss! An ech hat nach eng Kéier Chance. Ech hat ëmmer wëlles, aus der Arméi ze desertéieren an ech hat doheem, wéi ech eng Kéier op Urlaub war, e Pak mat Zivil-Gezei färdeg gemaach. Du sot ech menger Mamm: „Wann ech dir e bestëmmte Saz an engem Bréif schreiwen, da schécks du mir dee Pak." Et ass schonn esou lues op d'Enn vum Krich zougaangen a mir waren zu Stroossbuerg op engem Militärflughafen. Do war Famill vu menger Mamm a meng Mamm hat mir déi Adress ginn. Déi haten e Bistro. Mir sinn zu dräi Lëtzebuerger vill dohinner gaangen. Mee ech hunn op mäi Pak gewaart. An en ass net komm an en ass net komm. Bis op ee bestëmmten Dag, du war de Pak op eemol do. Just datt mer den Dag duerno versat gi sinn. Fort vu Stroossbuerg. Ech hunn de Pak duerch honnert Kontrolle geschmuggelt. Mir waren ni laang op enger Plaz an awer hunn ech de Pak ëmmer matgeschleeft. An ee gudden Dag si mer nees an Däitschland komm – an d'Altreich. Do war eng streng Kontroll a jiddwereе krut gesot: Alles, wat een vu Privatsaachen huet a wat net streng militäresch ass, muss fort. Dunn hunn ech mäi Pak un en däitsche Kolleeg geschéckt. Well op Lëtzebuerg ass scho keng Post méi gaangen. E puer Deeg drop hätt ech de Pak gebraucht, mee du war e fort.

**A wat hutt Dir du gemaach?**

Ech hunn dunn e flammänneschen Zaldot kenne geléiert, dee sech vun de flammänneschen Nazien awéckele gelooss a fräiwëlleg bei d'Preise gemellt hat. An deem säi Papp huet gesot: „Also wann s du elo net do eraus gees esou séier wéi s de kanns, da brauchs du net méi bei mech erëmzekommen." An du si mer an Holland komm, wou mir zesumme wollte fortlafen, mee ech hunn en aus den Ae verluer. Hien hat et awer nach färdegbruecht, fir e Kontakt mat engem Bauer z'arrangéieren. Deen huet mech verstoppt an dono un eng Famill vu Resistenzler ginn, wou ech dann nach 6 oder 7 Méint verstoppt war, bis de Krich eriwwer war. Chance!

**Wat mécht dat mat engem, wann een esou vill Chance huet?**

Et huet ee stänneg e Gefill vun Dankbarkeet. Un d'Schicksal, un d'Liewen, un eng Gottheet – egal wéi. An esou hëlt een dann och mol déi desagreabel Saachen einfach un an et seet ee sech: Dat ass de Präis, deen ech muss bezuele fir déi gutt Momenter. An dat ass d'Geheimnis, fir zefridden ze sinn. Wien zefridden ass, deen ass glécklech.

**Dat ass déi richteg Astellung! Dir sidd och ni eleng gewiescht ...**

Nee, ech hunn éischtens zwee oder dräi Bekannte getraff, wéi ech hei erakomm sinn an elo hunn ech schonn aner

Bekanntschafte gemaach. Mir sëtzen zu dräi Männer un engem Dësch fir z'iessen. Leider sinn ech hallef daf. Déi zwee schwätze mateneen, an heiansdo mierken se, datt ech awer och nach do sinn. Da kéieren se sech zu mir, si kucke mech an d'Gesiicht a si schwätzen extra däitlech. Da kann ech och mat hinne schwätzen. Meng Kanner komme mech dacks besichen a maachen mer meng Kommissiounen oder si invitéiere mech doheem.

**A wat soss an der Welt geschitt, interesséiert Iech dat?**

Ech kucken owes d'Nouvellen op der Televisioun. Ech verstinn net, wat se soen, mee do si meeschtens Ënnertitelen. Wann déi dann awer och fort sinn, éier ech d'Hallschent gelies hunn, dann ass et och egal. Iergendwéi kréien ech eppes mat dovunner. Wann ech vu virera weess, ëm wat et geet, da verstinn ech och Verschiddenes. Mee wann ech net weess, ëm wat rieds geet, verstinn ech kee Wuert. Da maachen ech zou, da maachen ech e Rätsel an da leeën ech mech an d'Bett.

**An dass elo nees Krich an Europa ass, hätt Dir dat fir méiglech gehalen?**

Krich ass schrecklech. Mee wat kënne mir kleng Leit dogéint maachen? Déi ganz Weltpolitik, déi interesséiert mech net, well ech näischt dovunner kennen a well ech keen Afloss dorop hunn. Ech kenne kee Politiker, egal aus wat fir engem Land - bis op déi dräi oder véier, déi d'Weltgeschicht maachen. Et beréiert mech net méi. Ech sinn e bësselchen hei an engem Schleekenhaus.

**Dat ass Äert gutt Recht. Wéi gesitt Dir dann dat Lëtzebuerg vun haut?**

D'Lëtzebuerger ginn ëmmer méi agebilt. "Lëtzebuerg regéiert d'Welt" (laacht). Et ass jo awer nëmmen en Duerf!

**Fir nach emol zeréckzekommen op Är Kandheet: Wat huet Iech dann Äre Papp bedeit?**

Ech hunn en net kannt. Ech hat zwee Joer wéi e gestuerwen ass. Ech hunn e kannt vu Fotoen. Dofir hunn ech och d'Roll vun engem Papp net geléiert. Ech maache mir heiansdo Virwërf, datt ech kee gudde Papp fir meng Kanner war - einfach well ech déi Roll net geléiert hat.

**Gouf et dann aner Pappefiguren an Ärem Liewen?**

Eng grouss Pappefigur a mengem Liewen, dat war deen Hollänner, dee mech opgeholl huet. Déi Leit si well laang alleguerten dout, mee mat där Famill hunn ech nach haut, no achtzeg Joer, Kontakt. Dee Mann, deen hunn ech als mäi Papp betruecht an deen huet mech och als säi Fils betruecht. Deen huet mech Schëmmel a Bless vernannt, wann ech gemengt hat, ech hätt en Dréi fonnt, fir heemzekommen am Krich. Dee sot: Du leefs an däin Ongléck eran, bleif hei! Du bass jo gutt ënnerdag hei. Deen huet mat mir geschwat wéi e Papp. Ech hunn hien a seng Fra veréiert. Dat ware meng Elteren. Deen eelste Fils, deen hat 15 Joer. Mat deem hunn ech an engem Bett geschlof. Stellt Iech dat vir! Déi Leit huelen en hondsfriemen Auslänner, deen och nach Deserteur ass, an hirer Famill op. A well si kee Bett fir en hunn, leeën si e bei hire Fils!

**Huet dat Äre Bléck op Är Matmënsche beaflosst?**

Also iwwer déi Hollänner aus där ganzer Uertschaft kann ech nëmme Guddes erzielen. Ech hunn meng Matmënsche gären, egal, wat fir eng Faarf datt se hunn a wat fir eng Sprooch se schwätzen. Ech maache keng Differenz. Ech fannen dat schéin an interessant.

**Dir waart ëmmer virwëtzeg?**

Et ass dat, wat mer e bësse leeddeet, wann ech ee gudden Dag muss goen. Wat an der Weltgeschicht geschitt, dat hält mech net zeréck, dat bedaueren ech net, wann ech muss goen. Mee déi mënschlech Kontakter, déi ech am ganze Liewen hat - dat deet mer leed, wann dat eng Kéier ophält. Nëmmen, da mierken ech jo näischt méi dovunner.

**Kennt Dir eigentlech eis Zeitung?**

Ech weess, datt et déi Zeitung gëtt, mee ech hunn nach ni eng Ausgab gesinn. Jiddefalls ass dat mir sympathesch, an ech sinn iergendwéi frou, datt ech elo e klenge Kontakt domat hunn. ■



# "Ech wëll nëmmen ënnerhalen

**Mam Andy Bausch huet de Lëtzebuerger Kino goe geléiert. Hien huet dobäi, wéi och a sengem leschte Film *Little Duke*, déi meeschten Zäit déi einfach Leit am Fokus.**

Interview a Fotoen : svds, Paul Thiltges Distributions







Marylène: **Andy Bausch, an Ärem leschte Film *Little Duke* stierft de Besëtzer vun engem Pub, a seng Kolleegen mussen entscheeden, ob si de Pub, wéi versprach, weiderféieren oder dat Ganzt fir vill Geld verkafen. Wéi ass Iech dann d'Iddi zu dësem Film komm?**
Ech sinn e Geschichtenerzieler, an et war virun allem eng Geschicht iwwer d'Frëndschaft tëscht zwee eeleren Hären, déi an dëser Gesellschaft net méi eens ginn oder net méi wëllen eens ginn. Déi ganz Immobiliegeschicht ass eréischt no an no komm. Ech hunn also schonn eng Geschicht gehat, mat där ech bei mäi Produzent, de Paul Thiltges, gaange sinn, deen direkt begeeschtert war. An de Fränk Feitler an ech, mir hunn dann ugefaangen ze schreiwen, an et huet éiweg laang gedauert, awer net, well mir net gutt virukomm sinn, mee einfach, well et schwiereg ass, déi Suen ze kréien, déi ee brauch.

Serge: **An Äre Filmer beliicht Dir ëmmer erëm d'Liewe vun deene sougenannte „sozial schwaache" Leit. Domadder stitt Dir an der Lëtzebuerger Konschtzeen relativ eleng do. Wéi erklärt Dir Iech dësen Desinteressi?**
Ech hat ëmmer eng Sympathie fir Leit, déi fréier méi ronderëm mech ware wéi haut. Et war ee jonk an et gouf nach keng Filmindustrie, an déi Leit hunn um Tournage gehollef, well ee keng Techniker hat. An den 80er Joren, do huet ee geholl, wat ee kritt huet. Do waren zwee, dräi Leit, déi e bëssen Anung hate vu Film, an déi aner waren einfach Leit, déi Luuchten opgeriicht oder de Mikro ugehalen hunn. Leit, déi keng Studien am Ausland gemaach haten an am Alter vun 20, 25 Joer einfach net woussten, wat se sollte maachen, ausser, wéi ech och, Rockmuseker ginn oder Filmemaacher. Dat ware ganz oft Leit, déi méi op der Kipp stoungen. Mech interesséiere keng Geschichten iwwer Banker a Leit, déi Succès hunn an déi dat erzielen. Fir mech ass dat langweileg. Déi Filmer, déi ech gären hunn, handelen ëmmer vu Leit, déi struewelen oder a problematesch Situatioune kommen. Dat ass dat, wat mech interesséiert.

**Dir hutt am Pafendall gedréint, engem Quartier vun der Stad, dee symbolesch fir eng Gemeinschaft vu schaffende Leit steet, déi sech vum Biergertum aus der Uewerstad ofgrenzen an op hir eegen Identitéit pochen. Ass et dann Ärer Meenung no nach méiglech, zu Lëtzebuerg e Géigepol duerzestellen?**
Ech soen et nach eng Kéier: Ech si Geschichtenerzieler, a wann ee sou eng Geschicht erzielt, brauch een déi Gutt an déi Béis. Et iwwerdreift een an déi zwou Richtungen. Bei mir ass et éischter esou, dass ech ee vun deene sinn, déi soen, dat geet alles ze séier mat deem Changement. Wat ech guer net gutt fonnt hunn, waren déi ganz Impfgéigner. Mee e richtege Géigepol? Jo, dach, et gëtt eng Stréimung vu Leit, déi sech weigeren. Dat ass och gutt esou, mee als Geschichtenerzieler weess de schonn, wéi den Zenario leeft: si wäerte verléieren. Si wäerten net gewannen.

Marylène: **Am Film geet et jo awer dorëms, e Sënn ze fannen an enger Gesellschaft, déi vu Sue bestëmmt gëtt - also am konkreete Fall dorëms, e Pub aus sentimentale Grënn ze erhalen, obschonn een dofir vill Sue gebuede kritt. Wéi schwéier ass et zu Lëtzeburg, e Sënn ze fannen?**
Fir mech ass et einfach. Ech weess, schwätze mat Leit, déi d'Flemm hunn oder sech langweilen. Ech hunn eeben déi Chance gehat, e Virus ze kréien, dee sech Kino oder Musek nennt an ech ginn doranner op. Och wärend der Pandemie konnt ech mech ëmmer beschäftegen, ech hat ëmmer e Sënn. Ech hunn un Zenarioe geschafft, ech hu gezeechent, ech hat endlech Zäit, déi Honnerte Vinylen, déi ech doheem stoen hunn, ze klasséieren a rëm z'entdecken. Ech mengen, et ass awer einfach, e Sënn ze fannen, well et ginn esou vill Saachen op der Welt. Ech denken heiansdo: Wéi soll dat da gewiescht sinn, wéi deng Urgrousseltere gelieft hunn? Do war et wierklech just iwwerliewen, Kricher iwwerliewen, schaffen a schlofen an iessen heiansdo. Haut ass d´Mënschheet an eise Regiounen esou besonnesch ënnerstëtzt, dass Lëtzebuerg scho bal den Europapark Rust ass. Den Entertainment, wou ech jo och dra schaffen a meng Sue verdéngen, huet esou eng Wichtegkeet kritt duerch déi nei Medien. Wat ëmmer s de elo konsuméiers, ob Noriichten, Filmer, Serien, Musek, Spiller, du kanns dat ënnert der Schoulbänk maachen, jee nodeem, wat fir e Proff s de hues. A wann s de doheem bass, sees de: "Ech ginn op d'Toilette", spills weider a wann s de schlofe gees, hëls du däin Apparat mat an d´Bett. Dat fannen ech eng negativ Komponent, eppes, wou ee misst d'Kontroll driwwer behalen.



Alexandra: **Wéi erklärt Dir Iech, dass et fir Iech sou einfach ass, e Sënn ze fannen a fir aner Leit net?**
Ech hu vill Feeler a mengem Liewe gemaach, a wann ech u meng Elteren denken, da soen ech mir, dass meng Erzéiung do eng Roll spillt. Eltere sinn immens wichteg, egal ob s du op der Strooss bass oder Premier. Meng Fra ass immens strikt. Si ass Chimiesproff a kënnt aus engem besseren Haus. Ech si vun Diddeleng, mäin Pap war Turnproff, an ech konnt ëmmer maachen, wat ech wollt. Wann ech eng Prüfung hat a schlecht Punkten, huet och keen duerno gefrot. Ech si sou lafe gelooss ginn. Dat hat immens Virdeeler. Ech sinn immens friddlech, ginn immens gutt eens mat Situatiounen. Et feelt mir awer heiansdo bei verschiddenen Etappen de Seriö.

**A wéi wäit sidd Dir da perséinlech betraff vun deene Problemer, déi an Äre Filmer virkommen?**
A menger Jugend hunn ech vill Leit kannt, déi op der Strooss waren oder sechs Méint am Prisong. Esouguer mäi beschte Frënd, eise berüümtste Schauspiller, den Thierry van Werveke, dee viru 14 Joer verstuerwen ass, huet als Kand op der Strooss gelieft, war drogenofhängeg an Alkoholiker. Hien ass ouni Fürerschäi mam Auto gefuer. Hie war Rock 'n' roll ... an hie war mäi beschte Kolleeg! Mee mat de Joren huet hie sech awer geännert. Ech hunn eng Affektioun fir déi Leit. Mee nee, ech sinn net sozial aktiv. Ech hunn ze vill Famill a véier Kanner. Ech treffen déi Leit net, well ech haut an der Industrie jonk Leit treffen, déi just mat der Filmschoul fäerdeg sinn. Ganz korrekt Leit, déi wëssen, wat se maache wëllen. Also hunn ech net richteg eppes ze di mat Leit vun der Strooss.

Najib: **Wat ass de Message um Enn vun Ärem Film: D'Land verloossen a sech am Ausland nidderloossen?**
Wat maachen se am Film? Si maachen eng aner Plaz op hannert der Grenz, an ech hunn d'Gefill, datt si an der nämmlechter Situatioun wäerten endege wéi virdrun. Näischt huet sech also geännert. Mee ech hunn déi Fro nom Message net gären. Ech gi keng Messagen. Ech well nëmmen ënnerhalen. Net mat Explosiounen a blöde Witzer, mee andeems ech Emotioune vermëttelen. Wéi ech Troublemaker gemaach hunn, war dat just Spaass a Rock 'n roll ... Mee Famill ass eppes Wichteges fir mech. Wann ech mäi Film misst beschreiwen, géif ech soen, et ass e Film iwwer Frëndschaften, iwwer Iwwerliewen a Famill.

Alexandra: **Hutt Dir net heiansdo d'Gefill, datt et Iech ass, wéi wann Dir ze vill Iddien am Kapp hätt?**



Dach, an dat ass positiv, wann s du gäre schreifs, Filmer kucks a Musek lauschters. Mee ech sinn och e Familljepapp, gi moies um 7 Auer aus dem Bett geheit, well se all um véirel op an d´Schoul ginn. Da raumen ech d'Spull aus oder an, et gi Poubellen eidel gemaach an da maachen ech de Computer un. Da komme fir d'éischt Saachen, déi net esou wichteg sinn. Ech schreiwen och heiansdo Bicher fir meng Famill. Ech maachen menger Fra all Joer e Fotobuch. An 30 Joer kucks du dat dann, an esou kann ech mech erënneren. Ech sinn e verkappte Bichermécher. Ech hat ugefaangen, Grafik ze studéieren, hunn dat awer net fäerdeg gemaach. Ech ka mech an deem Sënn beschäftegen. Ech si keen, deen sech quäält mat engem Zenario a sech seet, ech muss elo schreiwen oder schaffen.

**Ass "maachen" liewen?**
Ech kréien doheem oft gesot: Du hues jo nach ni eppes gemaach, wat s de net wëlls maachen an dat stëmmt. Ech maachen, wat ech wëll, mee mat dem Handicap, dass et dowéinst finanziell erop- an erofgeet. Wéi ech nach méi jonk war, hunn ech nach 60 - 65 Reklamme gedréint. Dat war finanziell ëmmer gutt fir tëschent de Filmer. Mee elo ginn ech nëmmen nach Prezises gefrot. Alkohol um Steier fir de Ministère ... Ech sinn am Reklammemilieu net méi dran. An déi meescht mengen, den Andy Bausch ass ze deier. Ech sinn net deier. Ech hu fréier vill méi niewelaanscht Saache gemaach, Kuerzfilmer gedréint, wou kee Budget do war. Dat brauch ech elo net, elo soen ech einfach, ech hunn elo mäi Film fäerdeg, en ass eraus. Elo sinn ech amgaang, en neien ze schreiwen an duerno kënnt hoffentlech nach en nächsten. Awer ech hunn net méi esou de Stress, datt ech muss hannert enger Kamera stoen. Dat ass eriwwer.

Marylène**: Hutt Dir Iech als Filmemaacher eigentlech och mol d'Fro gestallt, ob Dir zu Lëtzebuerg weider Filmer maache wëllt? Oder ass Iech och scho mol de Gedanke komm, Äert "Geschäft" einfach zouzemaachen an ärer Wee ze goen?**
Jo an nee. Also, wann ech schlecht drop sinn, da soen ech mir: Ech war deen Éischten, deen do war an ech wäert och dee Leschte sinn. Ech hu laang an Däitschland geschafft, wou ech bal zéng Joer laang Téleesfilmer gemaach hunn. Mir ass et wichteg, meng Geschicht z'erzielen iwwer mäi Land. Déi Krimien an déi Komedien, déi ech an Däitschland gedréint hunn, dat waren ëmmer relativ grouss Produktiounen. Ech hunn och all Mënsch kritt, deen ech als Schauspiller wollt an hu gutt verdéngt. Mee Joeren duerno hunn ech gemierkt, datt ausser, datt et gutt gespillt war an d'Technik gutt funktionéiert huet, dat net meng Filmer waren. Ech hat se net geschriwwen. Du kruuts en Zenario. Ech sinn och zwee-, dräimol virun de gréngen Dësch komm, wou se mir gesot hunn: Här Bausch, wann Dir weiderhin all Dag eis Zenarioe wëllt ëmdréinen, dann ass muer en aneren hei. An da kënnt Dir op Liechtenstein oder vu wou och ëmmer Dir hierkommt, zeréckgoen. An dofir soen ech: Am Ausland wier et komplizéiert. An ech wëll och net fort. Ech hu jo Kanner hei. ■

# Lauri, 33 : "Et weiderhi packen

Ech wosst vum drëtte Schouljoer un, dass ech Fleuristin wéilt ginn. Dat war ëmmer mäin Zil. Ech hunn awer misse meng Léier ofbriechen, well ech mat Mobbing konfrontéiert war an ech dat schonn an der Primärschoul erlieft hat. Ech hat vum éischte Joer Spillschoul bis an d'sechst Schouljoer déi selwecht Klass. Meng Elteren haten e Restaurant an uewenop stoung ëmmer d'Keess. Ech hu 50 Frang erausgeholl a sinn domadder an d'Schoul gaangen, fir dass déi aner mech net schloen. Den Dag drop ass et dann awer weidergaangen. Ech hu versicht, mat mengen Elteren doriwwer ze schwätzen. Ech hu se gefrot, ob ech net iergendwéi an eng aner Schoul kéint goen. Dat war awer net méiglech. Ech muss si awer och a Schutz huelen: Si haten deen eenzege Restaurant an der Géigend, a wann et eppes ze feiere gouf, ass jidderee bei ons komm. Meng Eltere wollten dowéinst kee Sträit mat de Leit kréien.

An der Primärschoul hunn ech ugefaangen, mech selwer ze verletzen. Dat huet och am Lycée net opgehalen. Zu där Zäit hunn ech mäi Kierper einfach guer net gespiert. Dofir belaascht et mech haut ëmsou méi, dass ech en elo déi ganz Zäit spieren. Fréier konnt ech dat regléieren, ech konnt mäi Kierper spieren, wann ech dat gebraucht hunn. Elo ass et leider en Dauerzoustand, well en déi ganz Zäit wéideet. Am Lycée hunn ech stänneg u mer gezweiwelt a geduecht, datt ech net gutt genuch sinn. Wann eent net mat mir geschwat huet, duecht ech: Dat ass elo bestëmmt rose mat mir. Obwuel et nëmme mat engem anere geschwat hat a mech villäicht net gesinn huet. Ech hu mech ganz analyséiert. War mäi Verhale falsch? Esouguer eng falsch Beweegung hätt et kënne gewiescht sinn, a mengen Aen. Ech war laang dovun iwwerzeegt, datt ech keng 16 Joer al géif ginn.

Wat mir awer gehollef huet, um Liewen ze bleiwen, ware Concerten. Ech hunn dofir ëmmer misse kucken, dass, éier ech op e Concert goung, ech schonn en Ticket hat fir op deen nächsten. Well soss hätt ech kee Grond gehat, fir weider ze liewen. Haut belaascht mech, dass ech déi ganz Zäit sou wéi hunn a mech dofir net méi trauen, op Concerten ze goen. Hätt ech eng sécher Sëtzplaz, géif et mir an deem Punkt besser goen.

Vun 19 bis 21 Joer sinn ech vun enger Klinick an déi aner gaangen. Ech war an Däitschland, ech war um Kierchbierg an ech war zu Ettelbréck am CHdN. Wéi ech wärend der Zäit vu menger Léier an Däitschland an Therapie war, sinn ech rëm zeréck bei meng Mamm wunne gaangen. Mee ech wosst zu deem Zäitpunkt awer och schonn, dass ech meng Léier net wéilt fäerdeg maachen, a scho guer net an deem Betrib. Een oder zwee Méint méi spéit hunn ech dunn ugefaangen ze schaffen. Kuerz duerno hat ech awer Sträit doheem. Si hu mech net erausgeheit, mee ech hu mech dozou entscheet ze goen. Ech hunn du wärend e puer Méint bei menger beschter Frëndin gewunnt an duerno ongeféier zwee Joer bei enger Aarbechtskolleegin. Zu där Zäit sinn ech nach weider an Therapië gaangen. Bis ech 21 Joer hat. Dunn hunn ech an der Psychiatrie mäin Exmann kenne geléiert, d'Therapie ofgebrach a meng Medikamenter ofgesat. E puer Méint drop si mir bestuet ginn. Mir ware mol nach net ee Joer zesummen. Also komplett iwwerstierzt.

Mat mengem Exmann sinn ech dunn och weiderhi vill geplënnert. Mir hunn zum Beispill bei sengen Eltere gewunnt, an dunn, wéi ech schwanger war, hu mir d'Appartement gewiesselt. Duerch dat zweemol wärend der Schwangerschaft plënneren, hat ech awer och ganz vill Problemer. Ech hat laang Virwéien, soudass ech am August schonn eng Woch an der Klinik war an och duerno nees vum hallwe September bis Mëtt Oktober, wéi mäi Klengen op d'Welt koum. Bis Januar hu mir dunn och nach weider bei der Stéifmamm am Haus gewunnt, duerno ware mir zwee Méint bei enger Frëndin, bis mir am Mäerz op Bäerdref an eng Vakanzewunneng geplënnert sinn. Well dat awer just eng Vakanzewunneng war, hate mir keng Adress méi. Eis Assistante sociale huet dat dunn awer gereegelt a mir kruten eng Wunneng am Foyer Ulysse. Awer net vun haut op muer, soudass eis e puer Méint Geld gefeelt hunn a mer fir dee Klenge kee Kannergeld kruten. Mir hunn du vun der Assistante Mëllech a Wëndele gestallt kritt, fir datt dee Klengen alles hat, wat e gebraucht huet.



Am September si mer op Déifferdeng an e Studio wunne gaangen. Et war fuerchtbar kleng fir dräi Leit, mee wéinstens hate mer rëm eng „normal" Wunneng. Am Februar hunn ech rëm ugefaange mat schaffen, wat awer net sou einfach war, well ech ganz oft hu missen doheem bleiwen, wann dee Klenge krank war. Am September 2015 ass déi ganz Situatioun doheem eskaléiert, wéi mäin Exmann dee Klengen, dee wéinst Mittelohrentzündung gekrasch huet, schloe wollt. Doropshin hunn ech nach freides mëttes selwer eng Crèche gesicht. Samschdes hunn ech um Geriicht d'Scheedung agereecht.

Ongeféier dräi Woche méi spéit war dee Klenge rëm krank. En hat eng hefteg Bronchite, mee ech hu mech net getraut, mam Bus op Nidderkuer bei eise Kannerdokter ze fueren, soudass mir bei déi Doktesch gaange sinn, déi just vis-à-vis vun eis hir Praxis hat. Wärend mer dunn dobanne waren, hu mer héieren, dass d'Pompjeeën net wäit ewech en Asaz haten. Wéi mer aus dem Sall koumen, stoung eng Fra an der Dier a sot, dass dat oranget Haus géif brennen … eist Haus, eist Doheem … Ech hat nach ni sou vill Angscht a mengem Liewen. Fënnef Stonnen hunn d´Pompjeeë geläscht. Ech hat e komplette Waasserschued an dat ganzt Haus war net méi bewunnbar. Ech war esou verzweiwelt. Ech hu menger Mamm ugeruff, ech hu mengem Papp ugeruff, deen alles stoen a leie gelooss huet, fir bei eis ze kommen. Meng grouss Schwëster ass och komm.

E bësse krute mir vum Croix-Rouge-Buttek a vun der Gemeng mat Saache gehollef, déi mer direkt gebraucht hunn. Ausserdeem goufe mer vun der Gemeng an en Hotel relogéiert, wou mir du bis Februar gewunnt hunn. Wärend där Zäit sinn ech dunn och mat engem aneren zesummekomm. Seng Elteren hunn dunn zu mir gesot, ech soll bei si wunne kommen, well sou laang mat engem klenge Kand an engem Hotel ass jo och net einfach. Et war awer och net sou einfach, fir bei hinnen ze wunnen. Well ech einfach näischt gutt genuch gemaach hunn. Ech wëll mech do awer net beschwéieren, ëmmerhin hat ech en Daach iwwert dem Kapp.

Am Dezember 2019 hu mir eis awer getrennt. Säit 3 Joer sinn ech an enger 2-Phase-Wunneng vum Fraenhaus, well et einfach extreem schwéier ass als Mamm mat engem Kand, eng Wunneng ze fannen. Ech schaffen 20 Stonnen, well et kierperlech net méiglech ass, méi ze schaffen an déi 20 Stonnen huele mir scho meng ganz Energie. Ech weess och net, ob ech dat weiderhin sou packen. Ech kréien de Complement vum Revis, Kannergeld an Ënnerhalt fir mäi Bouf. Mee trotzdeem ass et schwéier, eng Wunneng um private Marché ze kréien. Sozialwunnengen hu mer hei zu Lëtzebuerg däitlech ze wéineg, an awer muss ech drop hoffen, deemnächst eng ze kréien. ■

D'Lauri ass Member vun eiser Redakioun.
Opzeechnung: svds / Bild: pxhere



# Milan Kundera

(1929-2023)

**Milan Kundera, romancier francophone d'origine tchèque, est né le 1er avril 1929 à Brno en Moravie, dans cette partie de l'ancienne Tchécoslovaquie située à la frontière entre la Tchéquie et la Slovaquie actuelles. Le 1er avril 2023, Kundera fêtait ses 94 ans.**

Le 1er avril, c'est la fête internationale des blagues, des plaisanteries. Un jour où les gens s'amusent. La Plaisanterie est d'ailleurs le titre du roman qui a rendu Milan Kundera célèbre en France. Le livre paraît à la fin des années 60, accompagné d'un texte de Louis Aragon, écrivain mondialement connu.

Le roman prend pour point de départ une plaisanterie écrite par un étudiant sur une carte postale adressée à sa copine : « L'optimisme est l'opium de l'humanité. L'esprit sain pue la bêtise. Vive Trotski ».

Signé : Ludvik.
La lecture prend ensuite des allures tantôt comiques tantôt tragiques. Car l'action se déroule dans la Tchécoslovaquie des années 1950, alors dirigée par les stalinistes. Ecrire « Vive Trotski », à l'époque, équivaut à une lèse-majesté - une lèse-majesté contre le généralissime Staline. Célébrer Trotski, assassiné par les stalinistes a Coyoacán, dans la périphérie de Ciudad de Mexico, cela ne se fait pas.

Dans son premier livre écrit en français, L'Art du roman, Milan Kundera note : « Ce que je déteste profondément, ce sont les gens qui n'ont pas le sens de l'humour ». Les gens incapables de rire, Kundera les appelle les « agélastes ».

**Kundera, bien aimé partout**

Milan Kundera est très apprécié en Europe, aussi bien en Amérique qu'en Asie. En Espagne, ses livres sont impeccablement traduits, entre autres, par Monika Zgustová. En Islande, le président de la République luimême avait mis sa résidence à Reykjavik à disposition de l'écrivain en visite. Le président américain Bill Clinton, à qui l'on avait posé la question de savoir quel était le livre qu'il prenait avec lui en vacances, répondit sans hésiter Risibles amours de Milan Kundera. En Chine, de millions d'exemplaires des livres de Kundera sont vendus chaque année.

Milan Kundera adorait les Antilles françaises et passait souvent ses vacances en Martinique. Il fût également ravi de pouvoir rédiger la postface pour la traduction tchèque du recueil Alléluia pour une femme-jardin de l'écrivain haïtien René Depestre. Il contribua aussi une préface à l'édition tchèque du roman Solibo Magnifique de Patrick Chamoiseau, titulaire du Prix Goncourt. En revanche, en Allemagne, où le troupeaux des spectateurs s'enthousiasmait pour le film L'insoutenable légèreté de l'être, basé sur le roman homonyme de Milan Kundera, la maison d'éditions Hanser avait entrepris de censurer des passages du roman Le Livre du rire et de l'oubli - avant tout les passages où l'écrivain se moquait du chanteur de variété d'origine tchèque, Karel Gott, adoré par les Allemands.

A l'époque, l'auteur de ces lignes avait publié dans le Luxemburger Wort, un article intitulé Milan Kundera, altéré en Allemagne. Mais dans sa revue de presse internationale, la rubrique culturelle de la radio publique allemande Deutschlandfunk a refusé de citer l'article en question.

Ce qui nous fait penser à ce que Kundera écrivait dans sa pièce de théâtre Jacques et son maître, à savoir : « Que crèvent tous ceux qui voudraient réécrire ce qui était écrit. Qu'ils soient empalés et brûlés à petit feu. Qu'ils soient châtrés et qu'on leur coupe les oreilles ».

Mon meilleur souvenir personnel de Milan Kundera, c'est cette dédicace de l'auteur dans mon exemplaire du livre Les Testaments trahis :
« Pour mon aimable collègue Aleš Knapp. Amicalement Milan Kundera. »

Je vous remercie bien,
Milan. ■

Aleš Knapp





image: flickr/greg scott

# Au nom de la drogue

Claude*, 23 ans, un garçon comme beaucoup d'autres, des rêves et des projets à l'horizon, se retrouve un jour sans toit. C'est l'histoire d'un jeune homme en chaise roulante, qui après avoir grandi dans un foyer, tombe dans le tunnel le plus profond de la toxicomanie.

C'est en février 2022 que Claude, dépendant au crack, perd tout. « C'est une dépendance qui vous transforme, elle vous rend agressif » se souvient celui qui entretemps ne touche pratiquement plus à la drogue.

Emprunter ce chemin lui a paru pourtant une issue possible à un moment de son passé, où il pensait ne plus pouvoir faire face aux problèmes physiques et moraux dont il se sentait affligé. « Quand j'ai commencé à prendre du crack » raconte-t-il, « j'avais l'impression d'être le roi du monde. Mais quand j'ai pris conscience de mes actes, j'ai compris que je devais faire quelque chose pour changer ma vie ».

Claude s'est alors adressé à Caritas. Il est resté sous leur responsabilité pendant un an. Il s'est également rapproché de Stëmm vun der Strooss: « Ils m'ont beaucoup aidé, ils m'ont nourris et c'est grâce à eux que j'ai pu prendre une douche tous les jours ». Enfin, en mars 2023, Claude réussi à obtenir un logement grâce à l'État luxembourgeois.

Il décide ensuite de s'inscrire dans une salle de sport, ce qui l'aidera à retrouver une clarté mentale. Sur le plan physique, cela lui aura permis de retrouver une attitude positive. Il a commencé à reformuler des projets, à oser rêver, sans oublier le temps passé dans la rue.

Bientôt, Claude va reprendre les études et avec elles, sa vie, là où il l'avait laissée. Il parle dorénavant d'espoir, de résolutions et d'objectifs à poursuivre. Aujourd'hui, il ne voit plus son handicap comme une entrave mais plutôt comme une motivation qui le pousse à montrer aux autres qu'il est tout à fait possible de réussir sa vie, malgré les difficultés qu'elle peut réserver pour nous. Son message : « Arrêtez de vous droguer, ne vous laissez pas aller, battez-vous pour vous améliorer ». ■

** nom modifié par la rédaction*



Stëmm vun der Strooss

**Site Ettelbruck**
*Restaurant social et lieu de rencontre public*
47 rue Prince Henri
L-9047 Ettelbruck

**Site Schoenfels**
*Centre post-thérapeuthique*
1 Rue du Village
L-7473 Schoenfels

**Site Luxembourg** *(siège social)*
*Restaurant social et lieu de rencontre public*
*Douche et buanderie*
*Kleederstuff*
*Service social*
*Rédaction – atelier de réinsertion professionnelle*
7 rue de la Fonderie
L-1531 Luxembourg

**Saxophone**
*Service d'accueil et hébergement de jour*
24 rue de Hollerich
L-1740 Luxembourg

**Kanner Stëmm**
*Service de pédiatrie sociale*
113, rue Gaston Diederich
L-1420 Luxembourg

**Sites Esch-sur-Alzette**
*Restaurant social et lieu rencontre public (lu-ve)*
112 Rue du Canal
L-4051 Esch-sur-Alzette

*Restaurant social (dimanche)*
*Kleederstuff*
32, Grand Rue
L-4132 Esch-sur-Alzette

**Site Sanem**
*Schweesdrëps & Stëmm Caddy - ateliers de réinsertion professionnelle*
*Immo-Stëmm - service logement*
5 Zone Um Woeller
L-4382 Sanem



# Ukrainkrich

# "Grondsätzlech sozial

**De Robi Reuter féiert e beléiftent Lokal an der Stad. Wéi de Krich an der Ukrain ausgebrach ass, huet hie Leit op der Flucht agestallt.**

Interview: Serge K.
Foto: svds





**Wéi de Krich an der Ukrain ausgebrach ass a Leit op Lëtzebuerg geflücht sinn, hutt Dir Iech dozou entscheet, eng ganz Partie vun hinnen anzestellen. Wéi ass et dozou komm?**
Dat hänkt éischtens emol domat zesummen, datt meng Fra Ukrainerin ass. Awer och domat, datt ech Problemer hat, adequat Personal ze fannen. An do huet si gemengt: Ma elo sinn der jo genuch hei, déi eng Aarbecht sichen, an déi si bestëmmt frou, wann se eppes ze dinn hunn. Esou ass dat gaangen. Mir hu mat enger Persoun ugefaangen, an op eng Kéier hate mer eng zweet a mëttlerweil ass et scho vu Virdeel, wann ee Russesch oder Ukrainesch schwätze kann, well dat soss mam Verständnis net klappt.

**Wéi hutt Dir da perséinlech op den Ausbroch vum Krich reagéiert? Kënnt Dir Iech nach erënneren?**
Vu datt d'Famill vu menger Fra nach ëmmer do ass, geet mech dat natierlech direkt eppes un. Mir haten och schonn Diskussioune mat hinnen, éier de Krich ugoung an hu gesot, si sollen einfach de Sak paken an heihinner kommen. Herno huet dat dunn alles e bësse missen iwwer de Knéi gebrach ginn. Wärend e puer Méint waren du Fraen a Kanner vu menger Fra hirer Famill bei eis, déi awer dunn, wéi sech d'Saach stabiliséiert huet, erëm hannescht gaange sinn. Et ass och keng Fra, déi gäre méintlaang vun hirem Mann fort ass. Meng Fra huet och eng ganz Camionnette voll geluede mat Hëllefsgidder, déi mir dorower geschéckt hunn.

**D´Ukrainer kréien eng Aarbechtserlabnis, wa si op Lëtzebuerg kommen. An awer sinn si heihinner geflücht. Wat kritt Dir vun hirem Alldag mat?**
Si hunn net automatesch eng Aarbechtserlabnis. Si musse fir d'éischt de Statut vum Refugié oder vun der Protection temporaire kréien. Wann se dee bis hunn, dann ass domat eng Aarbechtserlabnis hei zu Lëtzebuerg verbonnen. Dat huet am Ufank e bësse méi laang gedauert. Elo ass et eng Prozedur, déi an zwou bis dräi Wochen iwwer d'Bün geet.

**Wéi ass et dann, mat Ukrainer ze schaffen?**
Dat ass wonnerbar. Ech versti kee Mënsch, ech versti kee Wuert, mee da kréie mir och kee Sträit. Ech hunn elo quasi déi ganz Kichen, déi ukrainesch ass. Dat si geléiert Käch oder Hëllefskäch an déi maachen dat wuel ganz gutt. Et ass heiansdo en Challenge, well du muss hinne jo awer och mol iergendeppes zoumudden, wat Lëtzebuergesch kléngt: Sauermous mat engem gudde Stéck Gesolpertes a gebootschte Grompere beispillsweis, a wann se dat net esou kennen, da kommen do heiansdo op eemol komesch Saachen op den Dësch. Ech sinn awer ganz zefridde mat hinnen, an ech hoffen, datt mir esou kënne virufueren.

**Kommen dann och emol Ukrainer heihinner iessen?**
Et kommen der, awer just vereenzelt. Ech mengen, déi hunn och am Moment net esou vill Geld. Mir hunn awer och aner russeschsproocheg Clienten. Ech wënsche mir jiddefalls fir de Weltfridden, datt dee Krich schnell ophält an datt d'Leit erëm e fräie Kapp kréien.

**Hutt Dir eigentlech och fréier mol Leit gehollef, andeems Dir si agestallt hutt?**
Ech si grondsätzlech e soziale Mënsch. Ech hu Soziologie studéiert an ech hu mech ëmmer nëmmen op der progressiver Schinn beweegt. Dofir sinn ech och vläicht e gudde Wiert fir meng Clienten, awer kee gudde Wiert fir mäi Portmonni. Du kriss en normale Burger op enger anerer Plaz méi deier wéi bei mir e Bio-Burger, wou alles, wat dran ass, och bio ass. Mee du weess jo, datt ech dat alles méi deier muss akafen. Mir geet et awer dräms, dat wat ech maache wëll, och duerchzezéien – och wann am Moment d'Lag e bësse schwiereg ass. Ech sinn do schonn e bëssen Idealist. A wat d'Personal ubelaangt, jo, ech hat emol fréier deen een oder deen aneren, deem ech eng Chance ginn hunn a wou en aneren him déi Chance vläicht net ginn hätt. Ech hunn awer ëmmer e bëssen dono gekuckt, datt dat mat der Kompetenz geklappt huet. Esou e Lokal finanzéiert sech och net vun eleng, an do muss ee schonn eppes hunn, woumat deng Clienten sech kënnen identifizéieren, wou se mat dir zefridde sinn.

**Firwat hutt Dir Iech eigentlech deemools fir d'Gastronomie entscheet?**
Ech hat e Bürosjob, an ech hat einfach d'Flemm, fir e Patron ze schaffen, deen näischt vun deem versteet, wat ee seet. Ech hu mech deemools ëmmer no der Aarbecht mat engem Kolleeg getraff, an dee sot mir, dat wier dach mol eng Alternativ, fir aus deem frustranten Alldag vum Büro erauszekommen. Et ass net jiddwereen dofir gemaach an et ass och net jiddweree fir dat anert gemaach. Ech hat jiddefalls decidéiert, datt ech mäi Liewen net op engem Stull wéilt ofsëtzen an esou ass dat eebe komm.

**Ass et haut méi schwéier wéi fréier, e Café oder Restaurant ze féieren?**
Ech wëll net soen, datt et fréier méi einfach ze handhabe war, mee wann s de e gutt Konzept has an du hues eng Rei Leit ugezunn, da war déi Gestioun net immens schwiereg. A wann s de dofir gesuergt hues, datt ëmmer erëm nei Generatioune vu Leit sech fir dech begeeschtert hunn, da war dat guer kee Problem. Mee déi zwee Joer Pandemie hunn en Aschnëtt gemaach tëschent deenen agesiessene Caféen an deene jonke Leit, déi net ënnert Leit konnten an da ginn d'Kaarten natierlech nei verdeelt. A wann s de no esou enger Pandemie erëm bei Null ufänke muss - bei engem zeréckgesaten Niveau - an da kriss de och nach e Krich op den Hals, eng Inflatioun, eng Präisdeierecht, da sinn am Endeffekt ech et, respektiv de Betrib, dee muss bezuelen. 't ass momentan net, fir d'Geld zur Fënster erauszegeheien, an d'Gastronomie ass dann déi éischt, déi dorënner muss leiden, well dat Iesse kanns de natierlech och doheem iessen an däi Béier kanns de och doheem drénken.

**Wat géift Dir engem roden, deen haut wéilt dat nämmlecht maache wéi Dir?**
Ech perséinlech géing roden, regional ze bleiwen, do, wou d'Welt nach e bësse méi schéin ass a manner Kontrahente si wéi an der Stad. Fréier has de e Virdeel an der Stad. Dat ass eriwwer. Déi aus dem Süde bleiwen am Süden, déi aus dem Oste bleiwen am Osten. An dofir géing ech soen, kuck, dass de eng flott Plaz fënns, iergendwou an engem awer bevëlkerte Raum, deen net onbedéngt direkt an der Stad ass. Do hues de manner Käschten, manner Loyer, deng Clientë fanne Parkplazen a brauchen net esou wäit ze fueren. ■

